Wikipedia

# Tyrannosaurus rex

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin

**Tyrannosaurus rex** varð taldur upp í eðlukoku-dinosaurarnar, nevndir *Saurischiar*. Yvirvaksni Tyrannosaurus var tann størsti av ránsdinosaurunum. Hann er tí eisini størsta veiðidjórið, ið nakrantíð hevur livað, tað nakar veit um. Granskarar funnu fyrstu steinrenningarnar av honum í Norðuramerika.


Tyrannosaurus hevði sera smáar framlimir, ið ikki rukku til kjaftin. Vit vita enn ikki, hvussu hann nýtti teir.

Hann var 14 m. langur og 6 m. høgur. Tær stóru tenninar vóru yvir 15 cm. langar. Hann vigaði góð 7 tons, so helst hevur hann verið ov seinførur at veiða aðrar dinosaurar. Tyrannosaurus át smærri og kanska sjúklig djór og ræ av dinosaurum.